DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-45 Pages: 420-425

Oriental Journal of Philology




# VARIATION IN ARABIC PROVERBS AND SAYINGS

***Abror G. Dinikulov***
***Basic Doctoral Student***
***Higher School of Arab Studies***
***Tashkent State University of Oriental Studies***
***Email: @abrordiniqulov@gmail.com***
***Uzbekistan, Tashkent***

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Arabic proverbs and sayings, variation, invariant, variant, word change.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article scientifically studies the variation observed in Arabic proverbs and sayings. The forms in which variation occurs are first highlighted theoretically and then practically demonstrated using Arabic proverbs and sayings. It is studied how one or several variant proverbs arise from an invariant proverb. The integrity of their meaning is generalized.

# ARAB MAQOL-MATALLARIDA VARIANTDOSHLIK

***Abror G. Diniqulov***
*Tayanch doktorant*
*Arabshunoslik oliy maktabi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Email: @abrordiniqulov@gmail.com*
*O`zbekiston, Toshkent*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so‘zlar:** Arab maqol-matallari, variantdoshlik, invariant, variant, so‘z o‘zgarishi.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada arab maqol-matallarida kuzatiladigan variantdoshlik ilmiy tomondan o‘rganildi. Variantdoshlik qay shaklda uchrashi, avvalo, nazariy jihatdan yoritilib, so‘ngra arab maqol-matallari yordamida amaliy aks ettirildi. Arab maqol-matallarida invariant maqolga bitta, ba`zan bir nechta variant maqollar paydo bo‘lgani o‘rganildi. Ulardagi ma`no butunligi umumlashtirildi.

# ВАРИАТИВНОСТЬ В АРАБСКИХ ПОСЛОВИЦАХ И ПОГОВОРКАХ

***Аброр Г. Диникулов***
*Докторант*
*Высшая школа арабистики*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Email: @abrordiniqulov@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

**О СТАТЬЕ**

**Ключевые слова:** арабские пословицы и поговорки, вариативность, инвариант, вариант, изменение слов.

**Аннотация:** В данной статье с научной точки зрения исследуется вариативность, наблюдаемая в арабских пословицах и поговорках. Формы, в которых встречается вариативность, сначала освещаются в теоретическом плане, а затем практически демонстрируются на примере арабских пословиц и поговорок. Исследуется, как из инвариантной пословицы возникают один или несколько вариантов пословиц. Обобщается целостность их смысла.

Maqol xalqning turmush tarzini, uning tajribasini, aks ettiruvchi paremiologiyaning bir bo‘limidir. U asrlar davomida shakllanadi. Uning egasi xalq hisoblangani uchun ayni bir shaxs uning egasi hisoblanmaydi. Maqollar tarixi odatda ma`lum bir voqea asosida shakllansa-da, keyinchalik boshqa o‘xshash vaziyatlar uchun ham ishlatilina boshlaydi. Og‘izdan og‘izga o‘tib kelayotgani uchun bir maqolning turli xil variantlari paydo bo‘lishi tabiiydir.

“Variant” atamasining etimologiyasiga to‘xtaladigan bo‘lsak, ilmiy manbalarda variantlik (lot. varians, variantis-o‘zgaruvchan) quyidagi ma’nolarga egaligi manbalarda qayd etilgan:

1) Har qanday til birligini uning o‘zgarishi, xilma-xilligi yoki qandaydir me’yordan chetga chiqishi sifatida ifodalashning turli usullari haqidagi g‘oya;

2) Til birliklari va umuman til tizimining mavjudlik va faoliyat uslubini tavsiflovchi atama (Yartseva, 1990, pp. 527-529).

Rus tilshunosi V. M. Solntsevning fikricha til nutqdan farqli holatda invariantlardan iboratdir (Solntsev, 1978, p. 102).

Invariantlilik bu til birliklarining o‘zgarishiga qaramay, ularning mohiyati saqlanib qolishidir. Shu yerda variantlilik nima ekanini ham ko‘rib o‘tish lozimdir. Variantlilik – biror til birligi turli ko‘rinishlarga ega bo‘lishi mumkin, lekin uning umumiy ma’nosi saqlanib qoladi. (Turli shakllar mavjud, ammo mohiyat bir xil.). Misol tariqasida invariantlilikka “bola, bolani, bolaning” so‘zlarida “bola” degan asosiy tushuncha saqlanib qolyapti. Variantlilikda esa “kelyapti” va “kelmoqda” singari ikki xil shakldagi bir ma`noli so‘z ishlatiladi.

Achilova O. o‘zining dissertatsiyasida “Variantlilik til tizimi va tilning barcha birliklari faoliyatining asosiy xususiyatidir” deb ta`rif bergan (Achilova, 2025, p. 49). Achilova O. fikrini Timberleykning: “Til tizimi invariantdir, uning hududiy va ijtimoiy dialekt va quyi tizimlari variantlardir. Variantlar deganda bir xil mohiyatning turli ko‘rinishlari tushunilsa, invariant – bu bir xil obyektning (masalan, bir xil birlikning) mavhum belgilanishidir (Timberlake, 1998, p. 56).

Paremiyalarni ishlatuvchi odamdan katta miqdorda ularni esda saqlash va ularni o‘rinli ishlata olish, tarjima jarayonida munosib variantini qo‘llay olish mahoratini o‘zlashtirish talab qilinadi.

Achilova O. fikricha: “Ko‘plab variantlar uchun semantik yadro vazifasini bajaruvchi invariantni belgilashda asosiy xususiyat sifatida semantik birlikka e’tibor qaratilishi muhimdir. Mutlaq ma’nodosh va hech qanday tafovutga ega bo‘lmagan mavzuga oid maqollar tubdan farq qiluvchi ko‘rinishda voqelanishi ham mumkin. Ushbu holatda ulardan anglashiladigan mazmunni belgilab beradigan belgi sifatida jumla tarkibida ishtirok etuvchi so‘zlarning semantik xususiyatlarini tanlash mumkin” (Achilova, 2025, p. 50). Ya`ni variantdosh maqol tarkibidagi so‘zlarni vaziyatdan kelib chiqqan holda muqobil variantida ishlatish muhimdir.

أسرع من البرق : Invariant

Chaqmoqdan ham tezroq

أسرع من الصوت : Varianti

Ovozdan ham tezroq

Izoh: Bu maqolni arablar oldingi davrlarda, texnologiya hali rivojlanmagan davrlarda aytishgan. O‘sha paytlarda ovoz eng tez narsalardan ekanligi aniq edi. Ammo hozir texnologiyalar rivoji bilan ovozdan ham tezroq narsalar borligi ma`lum bo‘lmoqda. Bu yerda chaqqon kishilarga nisbatan ishora mavjuddir.

Bundan tashqari bu maqolning yana boshqa variantlari ham mavjuddir.

أسرع من حجلة : Varianti

Hijladan ham tezroq.

Izoh: Arablarda bir hijla degan kuchuk bo‘lgan ekan. U egalarining g‘aflatda qolganidan foydalanib yeguliklarni hidlab ham o‘tirmasdan yeb qo‘yar edi. U o‘g‘rilik va og‘rilikning ustasi deb bilishgan. Chunki juda tez harakat qilgan edi.

Maqollardagi variantlilikni ikki qismga bo‘lish mumkin.

Birinchi qismda maqol tarkibidagi ma`lum bir so‘z o‘zgaradi, ammo maqol ma`nosi va strukturasi o‘zgarishsiz qoladi. Masalan:

إذا إستاسعت الجيوب استاسعت الجنوب : Invariant

Agar cho‘ntak keng bo‘lsa, yonboshlar keng bo‘ladi.

Izoh: Cho‘ntak kengayishi bu pul ko‘p bo‘lishini anglatadi. bu narsa esa egasining farovonlikda yashashiga va jismida baquvvat bo‘lishiga, ko‘nglida marhamatlilik oshishiga sabab bo‘ladi.

Variant : إذا استاسعت القلوب استاسعت الجنوب

Agar qalblar keng bo‘lsa, yonboshlar keng bo‘ladi.

Ushbu maqolda ko‘rib turganimizdek ikki maqoldagi birgina جيوب va قلوب so‘zlarigina almash qo‘llangan, bu narsa maqol strukturasi va ma`nosiga ta`sir qilmagan.

Invariant : استنكر العبد جلده

Qul terisini inkor etdi

Variant : استنكر العبد اذنه

Qul qulog‘ini inkor etdi.

Izoh: Bu maqol bir qulning o‘z qulog‘i, terisi zo‘rligidan maqtanib yurgani va bir kun oynada asl holatini ko‘rganda: “Bu meniki emas, dushmanlarim meni ayblash uchun shunaqa qilib qo‘ygan, aslida mening terim va qulog‘im yaxshi”, deganidan kelib chiqqan. Ammo bu maqol o‘zining asl holatini bilmay turib kerilib yuradiganlar uchun ishlatiladi.

Ikkinchi qismda ikki maqol umuman boshqa boshqa so‘zlardan tashkil topgan bo‘ladi, ammo ma`no bir xil holatda qoladi. Masalan:

Invariant : إذا حلّ القدر عمي البصر

Agar qadar kelsa, ko‘z ko‘r bo‘ladi.

Izoh: Taqdirda yozilgani bo‘ladi. Qancha inson ehtiyotkor bo‘lsa ham taqdiridagi yozilgan o‘limdan yoki falokatdan qochib qutila olmaydi. O‘sha payti uning ko‘zi falokatni ko‘rmay qoladi.

Variant : إذا جان القضاء ضاق الفضاء

Agar qazoyi qadar kelsa, fazo tor keladi.

Izoh: Inson taqdiriga yozilgan narsa kelganda hech qayoqqa qocha olmaydi. Butun dunyo u uchun tor bo‘lib qoladi.

Ba`zidan arab maqollari orasida shunaqa variantdoshlik ham uchrab turadiki, unda shaklan bir-biriga teskari ma`no mujassam bo‘lgandek ko‘rinsa-da, mazmunan ma`no bir bo‘ladi. Masalan:

Invariant : أسمعك و لا أسفهك

Seni eshityapman va seni mensimayman.

Variant : أسمعك و أسفهك

Seni eshityapman va seni ahmoq deb bilaman.

Izoh: Aslida har ikki maqol ma`nosiga qarasa suhbatdoshning gapini mensimaslik degan ma`no anglashiladi. Ammo orasidagi ma`noda biroz farqlanish mavjud. Birinchi maqolda suhbatdoshni tahqirlamagan holda unga javob bermaslik va buning sababi savolga munosib javob topolmaganligi bo‘lishi mumkin. Ikkinchi maqolda esa qasddan suhbatdoshning asabini buzish,

uni tahqirlash, yerga urish maqsadida gapini e`tiborga olmaslik va javob bermaslik nazarda tutilgan. Biroq ikki maqoldan anglashilgan ma`no ham bir maqsadni suhbatdoshning gapiga e`tiborsizlik qilishni anglatadi.

Ba`zida variantdoshlik ikkitadan ko‘p maqollar orasida ham sodir bo‘lishi mumkin. Masalan:

أسود من الكحل : Invariant

Surmadan ham qora

أسود من قطاط العبد : Variant

Qul mushugidan ham qora

أسود من جلد العبد : Variant

Qul terisidan ham qora

أسود من جناح الغراب : Variant

Qarg‘a qanotidan ham qora

أسود من الليلة الغدرا : Variant

Xiyonat kechasidan ham qora

Izoh: Ko‘rish mumkinki hamma maqolda qora so‘zi umumiy birlik vazifasini bajarib kelyapti. Inson hayotidagi kuzatishlariga tayangan holda eng qora narsalardan ham qoraroq degan ma`noni bildirish uchun surma, qul mushugi (qul mushugi juda ham yomon, qabih bo‘ladi, odatda), qul terisi (qadimda qullar Afrikadan ko‘p miqdorda keltirilgani va ular qora tanli bo‘lganiga ishora), qarg‘a qanoti, xiyonat kechasi halok qiluvchi zulmat sifatida) so‘zlari tanlab o‘zaro variantdoshlik hosil qilingan. Ammo bunday maqollar ichida ham ichki farqlanish kuzatiladi. Masalan, birinchi invariant maqol ba`zi jismlardagi o‘ta qoralikka nisbatan ishlatilsa, ikkinchi, uchinchi maqollar biror ishning oxiri o‘ta mubolag‘ali bo‘lib ketishiga aytiladi. Oxirgi maqol esa inson boshini va oxirini ajrata olmaydigan darajada aralashib, qorishib ketgan ishlarga qo‘llanadi.

**Xulosa** o‘rnida, arab maqol-matallari ham boshqa xalq maqollari singari invariant va variant maqollarga bo‘linadi. Ulardagi variantdoshlik ba`zan bir so‘z o‘zgarishi bilan kuzatilsa, ba`zan butun boshli maqol o‘zgargan, ammo ma`no saqlanga holda namoyon bo‘ladi. Bir maqolning bitta yoki bir nechta variantdoshi mavjud bo‘lishi ham mumkin.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxat:**

1. Al-Karim, Al-Juhayman. (1403 AH). Popular Proverbs in the Heart of the Arabian Peninsula. Alamsal ashshabiyya fii qolbi shibhi aljazirati alarobiyya. Riyadh: Dar Ashbal Al-Arab 1. (in Arabic)

2. Achilova, O. F. (2025). Pragma-Discursive Features of Japanese and Uzbek Imperative Proverbs. Yapon va o`zbek imperative maqollarining pragma[diskursiv talqini. Dissertation. Samarkand. – 296 pages. (in Uzbek)

3. Solntsev, V. M. (1978). Language as a Systemic-Structural Formation. Yazik kak sistemno-strukturnoye obrazovaniye. Institute of Oriental Studies, Moscow: Nauka. – 340 pages. (in Russian)

4. Timberlake, A. (1998). Notes on the Conference: Invariance, Typology, Diachrony, and Pragmatics // Typology of Aspect: Problems, Searches, Solutions. Zametki o konferensiyii: invariantnost, diaxroniya i pragmatika // Tipologiya vida: Problemi, poiski, resheniya. Moscow.

5. Yartseva, V. N. et al. (1990). Linguistic Encyclopedic Dictionary. Lingvisticheskiy ensiklopedicheskiy slovar. Moscow: Soviet Encyclopedia. 685 pages.(in Russian)